f'lok ma naża' ċ-ċoqqa u telaq 'il-barra.

Fra Elija issa qiegħed il-ġenna. Tax-xogħol kbir u tqil li ħadem u tas-sabar li ssabbar u ta l-hemm li themmem fid-dinja, hawnhekk ma ħa ebda ħlas. Għalhekk qiegħed jitħallas kif kien jixraq, fis-sema. U hemm jiftakar fina wkoll, ħbiebu, qrabatu u ħutu fir-Reliġjon fid-dinja. Biex bit-talb tiegħu jgħinna ħalli nistgħu nerġgħu niltaqgħu hemmhekk u ma ninfirdux aktar.

Fra Mattija, O.F.M.

---

# IL-MARTRI TA' L-ARMENJA

Is-sena 1920 bdiet għall-Ordni tagħna bi ġrajja ta' demm. Il-mibegħda lejn it-Tagħlim ta' Kristu Msallab ħaslet għal darb'oħra ċ-ċoqqa ħarxa tal-patrijiet tagħna bid-demm tal-martri. U fis-Sema dwiet l-għanja tar-rebħa.

F'Jannar tas-sena 1920, it-Torok ta' l-Armenja xegħlu kontra l-Insara. L-isem biss tan-Nazzarenu Ġesù kien iqanqal f'qalbhom mewġa ta' mibegħda li ma straħitx qabel sikret bid-demm tal-martri. Ħarġu fuq l-Insara bħal ilpup imġewħa u qattgħuhom u biċċruhom u serqulhom djarhom. Ġrajja ta' biża' li għamlet għajb lis-seklu tagħna u li fakkritu fil-persekuzzjonijiet ta' l-Ewwel Żminijiet tal-Knisja.

Il-patrijiet tagħna tal-Kustodja ta' l-Art Imqaddsa kienu ilhom li daħlu fl-Armenja ma' dwar sittin sena. Għallmu u xandru t-Tagħlim ta' Kristu, fetħu skejjel u sptarijiet u bnew djar fejn jilqgħu l-iltiema. L-Insara Armeni kienu jħobbuhom daqs dawl għajnejhom.

Fil-bidu ta' l-Ewwel Gwerra l-Kbira (1914-1918), il-patrijiet tagħna ġew imġegħlin jitilqu 'l barra mill-Armenja. Kellhom iħallu warajhom il-frott xejn żgħir tal-ħidma għaqlija tagħhom. Innies bkiethom u wegħdithom li tibqa' żżomm dejjem bla mittiefes tagħlimhom. Il-franġiskani wegħduhom ukoll li kif tispiċċa l-gwerra jerġgħu jaħsbu fihom. U ma naqsux minn kelmthom.

Fis-sena 1919, l-franġiskani reġgħu daħlu fl-Armenja u fuq il-ħerba li ħalliet wara l-Gwerra bdew jibnu mill-ġdid kappelli, skejjel, sptarijiet u djar għall-iltiema. Ix-xogħol kien miexi ġmielu. Id-djar ta' l-iltiema kienu mimlija, iżda l-Mibgħeda, b'għajnejha mċajpra bla ħajja, kienet qed tgħasses biex teqred 'l Ulied il-Fqajjar u l-ħidma fejjieda tagħhom.

U hekk fis-sena 1920 minn fuq l-Armenja għaddiet, tâqta' ħafif, ix-xabla tal-persekuzzjoni. Il-Kustodja ta' l-Art Imqaddsa kellha sitt martri: tliet saċerdoti, żewġ ajkijiet, u terzjarju profess li miet bil-għejja u bil-bard waqt vjaġġ twil meta ġie mkeċċi mit-Torok.

Fis-sena 1919, tliet franġiskani tal-Kustodja ta' l-Art Imqaddsa reġgħu lura f'Mugiuderesi. Kienu patri u żewġ ajkijiet. Patri Franġisk De Vittorio flimkien ma' Fra Fredu Dolenz u Fra Salv Sabatini beda jaħdem biex jiġbor l-insara li kienu xterdu minħabba l-gwerra. U rnexxielu. Ġabar il-Kattoliċi kollha, fetħilhom il-kappella u x-xogħol kien miexi ħarir. Irnexxielu jiġbor ukoll tletin iltim.

Għall-ħabta ta' nofs Jannar 1920, Patri Franġisk beda jintebaħ li kienet ġejja xi waħda mill-kbar fuq l-Armenja. Beda jaħseb għalhekk fejn seta'

jdeffes ras dawk l-iltiema. Kien żgħir li qatt ma jitlaqhom u fejn kien imur hu u l-ajkijiet ried li jmorru miegħu. Meta l-hemm kien jinħass ġmielu, wasal, ġurnata waħda għand Patri Franġisk wieħed Tork. Dan qallu li kien mibgħut minn wieħed sinjur jismu Loimen Oglu Ali Efendi. Dan is-sinjur, qallu t-tork, jixtieq li jekk il-patrijiet ma jkollhomx fejn imorru waqt il-persekuzzjoni, hu kien lest biex jilqagħhom f'daru. Għall-iltiema u għall-Insara l-oħra kien ħaseb ukoll biex jaħbihom f'żewġ skejjel kbar kwarta mixi bogħod minn daru. Il-patrijiet laqgħu bil-ferħ l-istedina tas-Sur Loimen u wara jumejn kienu għandu u l-iltiema fl-iskejjel taħt il-ħarsien ta' l-Insara li marru magħhom.

Nhar it-23 ta' Jannar 1920, wara l-ikel ta' nofs in-nhar, il-patri u ż-żewġ ajkijiet kienu qegħdin jitkellmu mas-Sur Loimen Oglu. Ħin bla waqt jisimgħu tiri ta' xkubetta. Il-patrijiet inħasdu, ħsiebhom mar fuq l-iltiema li kienu ħallew warajhom sa ma jmorru jieklu għand is-Sinjur. Kienu se jmorru ħdejn l-iltiema ta' qalbhom, iżda Loimen Oglu b'ħarsa mimlija semm waqqafhom u sparalhom. Il-franġiskani waqgħu ma' l-art imgħarra f'demmhom. Dak il-ħin qabda torok daħlu fuq l-iġsma mejta tal-patrijiet u kasbruhom, fil-waqt li torok oħra biċċru l-iltiema u l-insara. Loimen kien nassabhom ġmielu!

Il-Qaddej t'Alla Patri Franġisk De Vittorio, Taljan, kellu biss 38 sena, fil-waqt li l-Qaddej t'Alla Fra Fredu Dolenz, Ungeriż, li kien ilu fil-missjoni 37 sena, kellu 67 sena. Il-Qaddej t'Alla Fra Salv Sabatini, Taljan, li kien magruf mal-Kustodja kolha bħala l-ajk dejjem hieni u ċajtier, kellu 45 sena.

It-tliet martri l-oħra kienu jinsabu fi tliet naħat oħra ta' l-Armenja. Il-Qaddej t'Alla Patri Albertu Amarissè, Taljan, fil-bidu tal-persekuzzjoni kien jinsab f'Jeniġekalè. Kif sama' li t-Torok kienu waslu fuqhom, malajr ġabar l-Insara kollha fil-knisja, bit-tama li l-egħdewwa ta' Kristu qajla jkunu jistgħu jisfrundaw il-bibien f'saħħithom tal-knisja. L-Insara għarkubbtejhom quddiem l-Altar ta' l-Imħabba talbu lil Ġesù jagħtihom il-qawwa li jmutu għalih. U Ġesù sama' talbhom. It-Torok waslu ħdejn il-knisja, għamlu għall-bibien, u wara ħafna taħbit irnexxielhom jisfrundawhom. U daħlu ġewwa. L-ewwel ma qatlu lil Patri Albertu u mbagħad qabdu fl-Insara. Qatluhom kollha u biċċruhom. U l-art tal-knisja ħammret bid-demm tal-qalbiena.

Il-Qaddej t'Alla Patri Stiefnu Jalincatian, Armen, kien jinsab jagħmilha ta' Kappillan ta' Donkalè. Fl-ewwel jiem tal-persekuzzjoni ġabar l-Insara kollha fil-knisja, urihom il-qagħda mwegħra li kienu fiha u ħeġġiġhom biex jibqgħu sħaħ fl-Emna Mqaddsa. Wara qarbinhom. B'Ġesù f'sidirhom setgħu jmutu aktar ta' qalbiena. Malwasla tat-Torok l-Insara ma ridux jitwarrbu mill-knisja. Reġgħu ngħabru fiha u rħew djarhom. Baqgħu fid-dar t'Alla, u meta t-Torok, b'għajnejhom ileqqu bil-mibegħda, dawru l-knisja bil-ħatab u xarrbu l-ħitan tagħha biż-żjut u bil-pitrolju u tawha n-nar, Patri Stiefnu u l-Insara sefgħu rmied. Iżda d-duħħan tal-ħruq tela' quddiem Alla bħala nċens ifuħ tar-rebħa.

L-aħħar vittma tal-ħruxija Torka kien il-Qaddej t'Alla Fra Ġużepp Achillian, Armen ukoll. Kien jinsab Marasc igħin lil Patri Materno Murè. Qabel ma t-Torok waslu Marasc, l-Insara flimkien mal-patrijiet kellhom jerħulha lejn Adana. It-Torok ma riedu ebda nisrani f'Marasc. Il-kesħa ta' Jannar dik is-sena kienet ħarxa wisq

u 'l fuq minn 700 nisrani mietu fi triqthom lejn Adana. Fra Ġużepp irnexxielu jasal iżda saħħtu kienet spiċċat għal kollox. Il-kesħa kienet għafsitu wisq: in-nuqqas ta' ikel kien għamel tiegħu wkoll, u kif wasal Adana miet. Waqt li kien qed imut Fra Ġużepp talab 'l Alla jilqa' mewtu għall-konverżjoni ta' pajjiżu, l-Armenja.

Għalkemm dal-Qaddej t'Alla ma mietx maqbud mit-Torok, b'danakollu mewtu seħħet ħtija l-persekuzzjoni. Fra Ġużepp miet nhar il-15 ta' Frar 1920 u ruħu ttajret lejn il-Ġenna biex tissieħeb ma' tal-Martri l-oħra.

Bil-mewt tal-Martri ta' l-Armenja, il-Kustodja ta' l-Art Imqaddsa kisbet sitt erwieħ kbar li jitolbu għaliha fis-Sema. U l-Ordni Serafiku żied paġna oħra glorjuża fil-Martiroloġju tal-Qalbiena Tiegħu.

P. Marjanu Vella, O.F.M.
*Surmast tan-Novizzi.*

---

# IL-ĦARĠA TA' FIL-GĦAXIJA

Il-hena, fil-ħajja tal-bniedem, nistħajjilha jien, bħal "graphs" tat-termòmetru, kollha tlugħ u nżul. Jew fuq iż-żero, jew taħt iż-żero; jew hena wisq, jew hena ftit. U bħall kesħa u s-sħana, fiha l-*maximum* u l-*minimum* ukoll.

Il-*maximum* tal-hena fil-"graph" ta' ħajti, hu ż-żmien li għaddejt ġewwa l-belt ta' Ġerusalem. Hemm kelli xogħol li naf nagħmlu, li nħobb nagħmlu u nista' nagħmlu. U meta jkun hekk, ix-xogħol ma jkunx fih tagħab u tbatija, imma aktarx donnu jkun innifs tal-ħajja, ħiereġ, ħieles ħieles, mill-qalb.

Hemm kont intemm xogħli fl-erbgħa u nofs ta' wara nofs in-nhar. Immur id-dar, nixrob kikkra kafè, nitfa' gazzetta jew ktieb żgħir fil-but u noħroġ barra. Immur nagħmel id-dawra ta' fil-għaxija, kif sa nfisser hawn.

L-ewwel immur għall-*purċissjoni* li ssir kull jum fil-Bażilka tal-Qabar ta' Kristu, f'xi l-ħamsa ta' wara nofs in-nhar. Jien kont noqgħod qrib fejn igħidulu Bâb el-Ġedid, quddiem l-Isptar Franċiż ta' San Lwiġi. Minn hemm ninżel in-niżla ċċangata biċ-ċagħak u nilwi għal Ħâret in-Nasàra, kollha ħwienet, fuq il-lemin. Imbagħad ingħaddi minn taħt ħnejja u ninżel it-taraġ għall-misraħ ta' quddiem il-Bażilka tal-Qabar ta' Kristu. Nidħol il-Bażilka, ngħaddi fil-Qabar Imqaddes, inbus l-irħama li tgħatti l-Blata (fejn meddew il-Ġisem mejjet ta' Ġesù), u ngħid Kredu.

Noħroġ minn hemm u nibqa' sejjer is-sagristija, fejn ikun hemm Fra Elija Grech, jarma l-kalċijiet u l-pjaneti għall-quddies ta' l-għada, u noqogħdu nitkellmu ftit.

Imbagħad nieħu ktieb tal-*purċissjoni* u xema' rqiqa milli jkunu hemm għal daqshekk u noħroġ. Barra jkun hemm miġmugħa qatiegħ insara u rhieb, quddiem il-kappella tas-Sagrament. Minn hemm tibda l-*purċissjoni*.

Ir-Raheb tal-ġimgħa, liebes spellizza u stola, fil-kappella quddiem l-artal, jgħid: *O Sacrum Convivium, Panem De Cielo, Oremus* u Missierna, Sliema Glorja. Imbagħad kulħadd iqum, bil-ktieb u x-xema' tixgħel f'idejh, u l-*purċissjoni* tmur lejn il-Ħabs ta' Kristu, li hu rokna mudlama, maqtugħa fil-blat (dejjem ġewwa l-Bażilka) li aktarx kienet xi qabar tal-Lhud. Jingħad it-talb (Missierna u l-bqija